Jamhuuriyadda Federaalka Soomaaliya
Xafiiska Ra'iisul Wasaaraha



جمهورية الصومال الفيدرالية
مكتب رئيس الوزراء

The Federal Republic of Somalia
Office of the Prime Minister

**Xeer Ra'iisul-wasaare Lr. 047 ee soo baxay 06/12/2018**

**Xeerka dhaqangalinta habraaca Heshiisyada Dowladda Federaalka**

Ra'iisul Wasaaraha Xukuumadda Jamhuuriyadda Federaalka Soomaaliya,

| | |
|---|---|
| *Markuu arkay* | Qodobada 99aad iyo 100aad ee Dastuurka ku-meel-gaarka ah, |
| *Markuu arkay* | Qodobada 4aad, 5aad iyo 6aad ee Xeerka Maamulka ee Lr.14 ee 03/06/1962, iyo wax-ka-bedelkii lagu sameeyay Xeerka Lr.4 ee 01/05/1965, |
| *Markuu arkay* | Qodobka 8aad ee Xeerka Lr. 2 ee 29/12/1961, |
| *Markuu garwaaqsaday* | Inay lagama-maarmaan tahay ku dhaqanka shuruucda maamulka dalka, si loo xaqiijiyo sarraynta sharciga. |
| *Markuu tixgeliyay* | Baahida loo qabo in heshiisyada ay galayso Dowladda Federaalka yeeshaan habraac isku mid ah, si ay heshiisyadu u noqdaan kuwo iswaafaqsan oo aan iska hor imanayn, loona ansixiyay qaab isku mid ah. |

Waxa uu xeeriyay

**Qodobka 1aad**
**Heshiisyada Dowladda Federaalku la gelayso Dalal, Shirkado ama Hay'ado Ajnabi ah**

1) Waxaa ka reebban wasaaradaha iyo hay'adaha kale ee dowladda Federaalka in ay heshiis si toos ah ama si dadban ula galaan dalal, shirkado ama hay'ado ajnabi ah, iyada oo aan la raacin tallaabooyinka ku cad farqadda 2aad ee qodobkan.

2) Hashiisyada lala gelayo dalal, shirkado ama hay'ado ajnabi ah waa in la horgeeyo Golaha Wasiirrada kadib marka la soo marsiiyo tallaabooyinka soo socdo:

   a) Waa in Heshiisyada lasoo marsiiyaa Wasaaradda Arimaha Dibadda waaxdeeda sharciyada iyo heshiisyada caalamiga ah;

   b) Kedib marka ay Wasaaraddu hubiso in heshiisku waafaqsanyahay shuruucda iyo siyaasadda dalka, waa inay Wasaaradda Arimaha Dibaddu u gudbisaa Garyaqaanka Guud ee dowladda Federaalka;

c) Garyaqaanka Guud waa inuu xukuumadda talo-bixin ka siiyaa sharcinimada heshiiska iyo weliba hay'adaha dowladeed ee awoodda u leh saxiixidda iyo ansixinta heshiiskaas.

d) Talada garyaqaanka guud kaddib, waa in ogolaasho qoraal ah laga helaa Ra'iisulwasaaraha inta aan la saxiixin heshiiska, kaddibna heshiiska la horgeeyaa Golaha Wasiirada.

**Qodobka 2aad**

**Heshiisyada Dowladda Federaalku la gelayso Shirkado ama Hay'ado waddani ah**

Heshiisyada ay Wasaaradaha iyo Hay'adaha kale ee Dowladda Federaalku la gelayaan shirkado ama hay'ado waddani ah, waa in la waafajiyo habraaca ku xusan Qodobka 8aad ee Xeer Lr. 2 ee 29/12/1961.

**Qodobka 3aad**

**Waajibnimada Qodobka feejignaanta**

Heshiisyada ay Wasaaradaha iyo Hay'adaha kale ee dowladda Federaalku gelayaan waa in uu ku jiraa qodob si cad u sheegaya in heshiiskaasi waxba-kamajiraan yahay haddii uu baalmaro habraaca uu tilmaamayo sharciga dalka ee la xiriira dhaqangalnimada heshiisyada ay Dowladdu qaybta ka tahay, kaas oo ka horreeyey heshiiska.

**Qodobka 4aad**

**Kaydinta Heshiisyada**

Wasaaradda Arrimaha Dibadda waxaa la dhigayaa nuqulka heshiis kasta oo dowladdu lagasho dalal, shirkado ama hay'ado ajnabi ah. Xafiiska Garyaqaanka Guud, Xafiiska Hantidhawraha JFS iyo Xafiiska Ra'iisul-Wasaaraha JFS waxaa mid walba la dhigayaa nuqulka heshiis kasta oo dowladdu lagasho dalal, shirkado ama hay'ado ajnabi ah iyo kuwa wadaniga ahba.

**Qodobka 5aad**

**Dhaqangalka Xeerkan**

Xeerkani wuxuu dhaqangelayaa marka uu sixiixo Ra'iisul Wasaaraha Jamhuuriyadda Federaalku, waxaana lagu soo saarayaa Faafinta rasmiga ah ee Dowladda.

**Mudane Xasan Cali Khayre**
**Ra'iisul Wasaaraha Xukuumadda JFS**

